DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojp-05-03-85 Pages: 736-742

Oriental Journal of Philology



ORIENTAL JOURNAL OF PHILOLOGY

journal homepage:
http://www.supportscience.uz/index.php/ojp/about



# THE ROLE OF "FAVOIDUZ ZIYOIYYA" IN ARABIC LINGUISTICS

***Shavkat I. Aripov***
*Candidate of Political Sciences, Associate Professor*
*Department of Arabic Studies*
*Tashkent State University of Oriental Studies*
*E-mail: aripovshavkat30@gmail.com*
*Uzbekistan, Tashkent*

***Otabek U. Yunusov***
*Postgraduate student*
*Department of Arabic Studies*
*Tashkent State University of Oriental Studies*
*Email: yunusovotabek28@gmail.com*
*Uzbekistan, Tashkent*

## ABOUT ARTICLE

**Key words:** Arabic linguistics, syntax, morphology, Jami, Favoiduz Ziyoiyya, grammatical commentary, educational system.

**Received:** 06.03.25
**Accepted:** 08.03.25
**Published:** 10.03.25

**Abstract:** This article explores the importance of Abdurahman Jami's "Favoiduz Ziyoiyya" in Arabic linguistics and its contribution to grammatical studies. It examines the work's significance in Arabic syntax and morphology, its systematic approach to grammar, and its relevance in Islamic educational systems.

# "FAVOIDUZ ZIYOIYYA" ASARINING ARAB TILSHUNOSLIGIDA TUTGAN O'RNI

***Shavkat I. Aripov***
*Siyosiy fanlar nomzodi, dotsent*
*Arabshunoslik oliy maktabi*
*Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti*
*E-mail: aripovshavkat30@gmail.com*
*O'zbekiston, Toshkent*

***Otabek U. Yunusov***
*Magistratura talabasi*
*Arabshunoslik oliy maktabi*
*Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti*
*Email: yunusovotabek28@gmail.com*

*O'zbekiston, Toshkent*

**MAQOLA HAQIDA**

**Kalit so'zlar:** arab tilshunosligi, nahv, morfologiya, sintaksis, Jomiy, Favo'iduz Ziyoiyya, ilmiy sharh, ta'lim tizimi.

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada Abdurahmon Jomiyning "Favo'iduz Ziyoiyya" asarining arab tilshunosligidagi o'rni va uning grammatik tadqiqotlarga qo'shgan hissasi tahlil qilinadi. Asarning arab sintaksisi va morfologiyasini o'rganishdagi ahamiyati, nahviy tahlillar orqali arab tilining tizimli yondashuvini yaratishi, shuningdek, islomiy ta'lim tizimidagi o'rni ochib beriladi.

## РОЛЬ ПРОИЗВЕДЕНИЯ «ФАВОИДУЗ ЗИЁЙИЯ» В АРАБСКОМ ЯЗЫКОЗНАНИИ

***Шавкат И. Арипов***
*Кандидат политических наук, доцент*
*Высшая школа арабистики*
*Ташкентский государственный университет востоковедения*
*E-mail: aripovshavkat30@gmail.com.*
*Узбекистан, Ташкент*

***Отабек У. Юнусов***
*Магистрант*
*Высшая школа арабистики*
*Ташкентский государственный университет востоковедения*
*Email: yunusovotabek28@gmail.com*
*Узбекистан, Ташкент*

**О СТАТЬЕ**

**Ключевые слова:** арабское языкознание, синтаксис, морфология, Джами, Фавоидуз Зиёйия, грамматический комментарий, образовательная система.

**Аннотация:** В статье анализируется значение труда Абдуррахмана Джами «Фавоидуз Зиёйия» в арабском языкознании и его вклад в грамматические исследования. Рассматривается его роль в изучении синтаксиса и морфологии арабского языка, его влияние на системный подход к грамматике, а также его значимость в исламской образовательной системе.

**Kirish.** Jahon miqyosida sivilizatsiyalararo to'qnashuvlarning tobora avj olishi konfessiyalar, millatlar va madaniyatlararo muloqotni yo'lga qo'yish, ziddiyatli masalalarga ilmiy yondashishni talab qilmoqda. Arab tili ma'nolarini to'g'ri tushunish zarurati allaqachon lingvistik chegaralardan chiqib, global ahamiyat kasb etib ulgurgan. Hozirgi davrda turli millat vakillari arab tilini o'rganishlari tobora ortib bormoqda. "Shu nuqtai nazardan, buyuk ajdodlarimiz bo'lgan islom olamining mutafakkirlari asarlarini, ularning butunjahon sivilizatsiyasi rivojiga qo'shgan bebaho hissasini chuqur o'rganish, teran anglash va keng ommalashtirish alohida ahamiyatga egadir. Bu masala yoshlarda ilm-fanga va ta'lim olishga

intilish tuyg‘usini kuchaytirish, barcha jamiyatlarda islom qadriyatlari va madaniyatini to‘g‘ri anglash hamda qabul qilish, dunyoning barcha xalqlariga Islom dinining haqiqiy mazmun-mohiyatini yetkazish uchun muhimdir”.

Shuningdek, Arab tilshunosligi asrlar davomida boy ilmiy maktablar va mashhur allomalar orqali shakllangan. Xususan, Basra va Kufa maktablari, Sibavayh, Ibn Malik, al-Jurjoniy kabi olimlar arab tilining nahviy va morfologik tuzilmasini aniqlashda muhim o‘rin tutgan. Shu ilmiy an’anani davom ettirgan allomalardan biri Abdurahmon Jomiy bo‘lib, u o‘zining “Favoiduz Ziyoiyya” nomli asari orqali arab grammatikasiga katta hissa qo‘shgan.

Maqolada ushbu asarning arab tilshunosligidagi o‘rni, uning grammatik tizimga ta’siri, islomiy ta’limdagi ahamiyati va zamonaviy tadqiqotlar bilan uzviy bog‘liqligi yoritiladi.

**Adabiyotlar tahlili va metodologiya.** Dunyoda islom dinining mohiyati, uning yozma manbalari mazmun-ma’nolarini ochishga qaratilgan soha va bilim yo‘nalishlaridan Qur’oni karim ma’nolarini izohlashda arab tili grammatikasiga alohida ahamiyat qaratilmoqda. Bu o‘rinda sarf (الصرف – morfologiya), nahv (النحو – sintaksis), kalom (gap tuzilishi), kalima (so‘z yasalishi), harf (ko‘makchi), e’rob va omillar (boshqaruvchi so‘zlar) masalalari batafsil yoritilgan Imom Sibavayhning “Kitāb” ( الكتاب) Mahmud Zamaxshariyning “Mufassal” (المفصل), Ibn Molikning “Alfiya” (الالفية), Ibn Hishomning “Qovāid al-e’rob” (قواعد الاعراب), Ayman Abdulg‘aniyning “an-Nahv al-kofiy” (النحو الكافي), Abbos Hasanning “an-Nahv al-vofiy” (النحو الوافي) singari arab tili grammatikasiga oid asosiy manbalarga murojaat qilish zarurati ortmoqda. Jumladan, butun musulmon olami diniy ta’lim muassasalarida avvaldan darslik sifatida o‘qitilgan va hozirda ham o’qitilayotgan Ibn Hojibning “Kofiya” (الكافية) asarining mashhur sharhlaridan biri Abdurahmon Jomiyning “al-Favoid az-Ziyoiya”(الفوائد الضيائية asarini tadqiq qilish mazkur yo‘nalishdagi izlanishlarga yangicha tus beradi.

Abdurahmon Jomiy sharq adabiyoti va tilshunosligida alohida o‘rin tutgan mutafakkir shoir, tilshunos va olim sifatida tanilgan. Uning “Favoiduz ziyoiyya” asari arab tili grammatikasiga oid muhim manbalardan biri bo‘lib, mazkur asar yillar davomida Sharq filologiyasi va tilshunosligi rivojiga beqiyos hissa qo‘shgan. Ushbu dissertatsiya mazkur asarda keltirilgan baytlarning grammatik tahliliga bag‘ishlangan bo‘lib, tilshunoslik nuqtai nazaridan asarning o‘rganilishi ham nazariy, ham amaliy ahamiyatga ega. Hozirgi kunda arab tili grammatikasini chuqur o‘rganish va ta’lim jarayonida ilmiy tahlil qilish zarurati mavjudligi ushbu mavzuning dolzarbligini yana-da oshiradi.

**Natijalar.** Jomiy o‘z sharhida qoidalarning asoslanishini nafaqat grammatik tuzilma, balki misollar, she’riy shohidlar orqali mustahkamlaydi. Sibavayhning “Al-Kitob”ida qoidalar ko‘proq qabul qilingan qoidaviy formulalarga tayanadi, Ibn Molik esa “Alfiyya”da o‘z

nazariyalarini she’r shaklida yozishga urg‘u beradi. Jomiy bu ikki yondashuvni birlashtirib, amaliy va nazariy yondashuvni muvofiqlashtirgan.

Jomiyning yondashuvi, ayniqsa, zamonaviy tilshunoslikka o‘tishda muhim oraliq bo‘lib xizmat qiladi. U “Favoiduz Ziyoiyya”da grammatik birliklarni zamonaviy tahlilga yaqinlashtiruvchi metodologik elementlarni ham kiritgan bo‘lib, bu jihatdan u klassik va zamonaviy lingvistik o‘rtasida ko‘prik vazifasini bajaradi.

“Favoiduz Ziyoiyya” Ibn al-Hojibning “Kofiya”siga yozilgan sharh bo‘lib, u grammatik qoidalarni kontekstual tahlil qiladi. Bu borada u asosan al-Zamakhshariy va al-Suyutiyning izohlariga yaqin yondashadi, lekin stilistik ohang va mantiqiy uzviylikda alohida metodikani shakllantirgan. Jomiyning sharhlarida faqat gramatik izoh emas, balki til strukturasining mantiqiy asoslari va ma’no qatlamlari ham yoritilgan.

Jomiy didaktik jihatdan o‘quvchilar uchun qulay bo‘lgan tahlil uslubini tanlagan. Uning sharhlari nafaqat matnni tushuntiradi, balki u orqali o‘quvchining mustaqil fikrlash ko‘nikmasini ham shakllantiradi. Bu jihatdan u Sibavayhning faqat qoidaviy bayoni yoki Ibn Molikning qisqa she’riy kodlashidan farq qiladi.

Jomiyning asarida bayon etilgan fikrlar pedagogik jihatdan puxta tuzilgan bo‘lib, har bir grammatik qoida o‘ziga xos izchillikda, ko‘p hollarda muqobil misollar bilan yoritiladi. Bu jihat uni nafaqat nazariy, balki amaliy tillarni o‘qitishda ham universal qo‘llanma sifatida qadrlash imkonini beradi.

“Favo’iduz Ziyoiyya”dagi til strukturasi zamonaviy grammatik nazariyalar bilan ham uyg‘unlashadi. Xususan, tahlil metodlari hozirgi sintaktik analiz, konstruktsion grammatika, va semantik qoidalar bilan uyg‘unlashuv nuqtalariga ega. Asarda morfologik birliklar (ism, fe’l, harf) turli pozitsiyalarda qanday semantik yuklama olishini ko‘rsatuvchi misollar keltirilgan.

Bu, ayniqsa, arab tilining mantiqiy tizimini chuqur o‘rganmoqchi bo‘lgan talabalar va tadqiqotchilar uchun katta ahamiyat kasb etadi. Faqatgina qoidani berish emas, balki ularning nutqiy voqealanishi, til unsurlari orasidagi bog‘liqlik kabi jihatlar ham chuqur tahlil qilingan.

Qur’on bilan istishhod (dalillanishi)

Shubhasiz, Qur’oni karim arab bayon uslublari jihatidan eng yuqori cho‘qqida, balog‘at va fasohatning eng oliy darajasidadir. U Alloh taoloning mo‘jizaviy kalomi bo‘lib, Payg‘ambarimiz (s.a.v.)ga amin farishta Jabroil orqali nozil qilingan. Bu muqaddas kalom hech qanday nuqson aralashmagan, oldidan ham, orqasidan ham botil kirib kelolmaydigan muhitda nozil qilingan. Qur’on bashariyat tarixida eng ishonchli matn hisoblanadi.

Muallifning Qur’on oyatlarini istishhod (dalil keltirish)dagi pozitsiyasi esa undan oldin o‘tgan arab tilshunoslari va nahv ilmi ulamolari kabi bo‘lib, Qur’onga nihoyatda katta e’tibor bergan. Qur’on oyatlari uning e’tiborida she’riy guvohlar (shawahid)dan keyin ikkinchi o‘rinda

turadi. Muallif Qur'on oyatlarini sarf, nahv, qiroat va boshqa masalalarda misol va dalil sifatida keltirgan.

Nahviylar hadis bilan istishod qilish masalasida turli fikrlarga ega boʻlganlar va hadisning nahviy qoidalarni asoslashdagi hujjat boʻlishi yoki boʻlmasligi borasida uch xil fikr mavjud:

Mutlaq rad etish nuqtayi nazari — bu pozitsiya Abu al-Hasan Ibn al-Zo'i (vaf. 680 h.)ga tegishli boʻlib, u Abu al-Hasan Ibn Xuruf (vaf. 609 h.)ni hadis bilan ortiqcha darajada istishod qilgani uchun tanqid qilgan va quyidagicha degan:

"Ibn Xuruf hadisi sharif bilan juda koʻp istishod qiladi. Agar bu faqat duo yoki baraka umidida boʻlsa, bu yaxshi. Ammo agar u undan avvalgi ulamolar e'tiborsiz qoldirgan narsani toʻldirish maqsadida bunday qilgan boʻlsa, u holda bu toʻgʻri emas."

Bu fikrni uning shogirdi Abu Hayyan Andalusiy (vaf. 745 h.) ham qoʻllab-quvvatlab, Ibn Malikni shunday tanqid qilgan:

"Bu muallif (Ibn Malik) arab tili qoidalarini asoslashda hadisdagi iboralarni juda koʻp istishod qiladi. Men esa undan oldin yoki keyingi ulamolar orasida bu yoʻldan borgan boshqa biror kishini koʻrmadim."

Imom Suyutiy (vaf. 911 h.) ham bu fikrni oʻzining "Al-Iqtirāh" nomli asarida qoʻllab-quvvatlaydi.

Mutlaq ruxsat nuqtayi nazari — bu pozitsiya Ibn Malik (vaf. 672 h.) va Radiy (vaf. 686 h.)ga tegishli boʻlib, ulardan keyin Dammaminiy (vaf. 827 h.) va Ibn Tayyib al-Fasiy (vaf. 1170 h.) kabi olimlar ham bu fikrni davom ettirganlar.

Oraliq, ya'ni cheklangan ruxsat pozitsiyasi — bu Abu Ishoq al-Shotibiy (vaf. 790 h.)ning pozitsiyasidir. U, agar hadis matni lafziy jihatdan aniq va ehtiyotkorlik bilan yetkazilgan boʻlsa, u bilan istishod qilish joiz deb hisoblaydi. Masalan, fasohatni koʻrsatishga qaratilgan hadislar yoki Nabiy (s.a.v.)ning maqollariga oʻxshash hikmatli soʻzlar bunga misoldir. Ammo agar hadis ravilari faqat ma'noga urgʻu bergan boʻlsa, bunday hadis bilan istishod qilish joiz emas, deydi. Shotibiy bu fikrda Abu Hayyanning fikrini quvvatlaydi.

Tadqiqot natijalari koʻp qirrali va chuqur tahlillarga asoslangan boʻlib, ularni bir nechta konseptual bloklarga ajratish mumkin. Quyidagi har bir blokda "Favoiduz Ziyoiyya" asarining arab tilshunosligiga ta'siri har tomonlama yoritilgan:

1. Grammatik tizimlashtirishdagi oʻrni

"Favoiduz Ziyoiyya" arab tilining morfologik va sintaktik strukturasi boʻyicha mukammal tizimlashtirilgan sharh boʻlib, unda grammatik birliklar aniq tartibda bayon etilgan. Asarda har bir grammatik kategoriya (ism, fe'l, harf) alohida yoritilib, ular oʻrtasidagi sintaktik aloqalar bayon qilingan. Bu jihat arab tilining zamonaviy grammatik tahliliga asos yaratadi.

2. Nahviy qoidalarning mustahkam asoslanishi

Asarda koʻplab grammatik qoidalar she'riy shohidlar va ishonchli rivoyatlarga tayangan holda keltirilgan. Bu esa grammatik konstruktsiyalarni nafaqat nazariy, balki amaliy jihatdan ham mustahkamlaydi. Nahviy asoslar koʻp hollarda Sibavayh va Ibn Molik nazariyalari bilan muvofiqlashtirilgan.

3. Stilistik imkoniyatlarning ochilishi

Jomiy faqat grammatik birliklarni tahlil qilish bilan cheklanmay, balki ularning uslubiy va estetik imkoniyatlarini ham ochib bergan. Bu jihat arab adabiyotshunosligi bilan tilshunoslikni yaqinlashtiradi va zamonaviy stilistik tahlillar uchun asos yaratadi.

4. Ta'limiy metodologiya sifatidagi oʻrni

Asar oʻrta va oliy diniy ta'lim muassasalarida arab tilini oʻqitishda yadro manba boʻlib xizmat qiladi. Undagi qoidaboplik, mantiqiy izchillik va didaktik yondashuvlar madrasaviy oʻquv jarayonlariga moslashgan. Bugungi kunda ham "Favoiduz Ziyoiyya" asari turli islomiy universitetlarda darslik sifatida foydalanilmoqda.

5. Arab tilining semantik chuqurligini ochib berish

Asarda terminlarning lugʻaviy va istilohiy ma'nolari aniq ajratilib, har bir grammatik birlikning semantik kontekstdagi roli tushuntirilgan. Bu holat arab tilining mantiqiy asoslariga kirib borishda muhim rol oʻynaydi.

6. Kompyuter lingvistikasi va sun'iy intellekt uchun model sifatida

Zamonaviy informatika va til texnologiyalari sohasida arab tilining formal modellarini ishlab chiqishda klassik nahviy asarlar, xususan "Favoiduz Ziyoiyya" asosiy manbalardan biri sifatida qaralmoqda. Uning tahliliy uslubi arab tilining sun'iy intellekt bilan ishlash tizimlariga mos keluvchi algoritmlar yaratishga xizmat qiladi.

7. Madaniy va ilmiy meros sifatida e'tibori

"Favoiduz Ziyoiyya" asari oʻz davrining lingvistik, estetik va uslubiy qarashlarini yoritib beruvchi muhim ilmiy-madaniy hujjatdir. U orqali XV asr musulmon olamidagi ilmiy tafakkur, oʻquv dasturlarining tarkibi va grammatik madaniyat haqida boy tasavvur hosil qilish mumkin.

8. Solishtirma tilshunoslikdagi qoʻllanishi

Asarda keltirilgan grammatik modellarning boshqa musulmon tillaridagi strukturalar bilan taqqoslashi imkoniyati mavjud. Ayniqsa, oʻzbek, fors va turk tillari bilan solishtirma lingvistika nuqtai nazaridan oʻrganilganda, umumiylik va farqlar aniq koʻzga tashlanadi.

9. Ilmiy uzviylik va meros davomiyligi

"Favoiduz Ziyoiyya" asari arab tilshunosligi tarixida uzviy ilmiy jarayonning mahsuli sifatida qaraladi. U Sibavayhning "Al-Kitab"i, Ibn Molikning "Alfiyya"si va boshqa mashhur grammatik asarlar bilan birgalikda tilshunoslikdagi ilmiy meros uzviyligini ifodalaydi.

10. Tadqiqotlar uchun ochiqlik

Asar hali ham to‘liq o‘rganilmagan jihatlarga boy bo‘lib, zamonaviy lingvistik yondashuvlar (kognitiv lingvistika, pragmalingvistika, diskurs tahlili) asosida qayta tadqiq etish imkoniyatini beradi. Shuningdek, u gender tili, maqom tili, diniy matnlar sintaksisi kabi maxsus sohalarda ham qo‘llanishi mumkin.

Ushbu natijalar “Favoiduz Ziyoiyya” asarining hozirgi arab tilshunosligida nafaqat tarixiy, balki metodologik, didaktik, nazariy va texnologik jihatdan ham dolzarbligini isbotlaydi.

**Xulosa.** “Favoiduz Ziyoiyya” asari arab tilshunosligi tarixida muhim manba sifatida o‘zining dolzarbligini saqlab kelmoqda. Bu asar arab grammatikasini o‘rganishda zamonaviy yondashuvlar uchun asosiy manba bo‘lib xizmat qiladi. Undagi grammatik va stilistik tahlillar nafaqat arab, balki boshqa musulmon tillari, jumladan, o‘zbek tilshunosligi uchun ham boy ilmiy asosdir. Asarning metodikani o‘rgatish, grammatika tizimini tushuntirish va arab tilini o‘rganishdagi samarasi uni zamonaviy o‘quv jarayonlarida qo‘llash imkonini beradi. Shuningdek, u arab tilshunosligidagi doimiy ilmiy uzviylik va an’ananing yorqin namunasi sifatida baholanishi lozim. Kelgusida “Favoiduz Ziyoiyya” asarining komparativ tahlili, boshqa grammatik sharhlar bilan solishtirish, shuningdek, uni zamonaviy lingvistik modellarga tatbiq qilish yo‘nalishida tadqiqotlar olib borish maqsadga muvofiqdir.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro`yxati:**

1. Girgas, V. (1873). Outline of the grammatical system of the Arabs. Ocherk grammaticheskoj sistemy arabov. – Saint Petersburg: Printing House of the Imperial Academy of Sciences. – 83 p. (in Russian)

2. Islamov, Z., & Ziyoyev, T. (1989). Manuscripts of "Al-Fawa’id ad-Diyaiyya" by Abdurrahman Jami, stored in the Manuscript Fund of the Institute of Oriental Studies, Academy of Sciences of the Republic of Uzbekistan. Rukopisi «Al-Favoid-ad-Dijaija» Abd ar-Rahmana Dzhami, hranyashchiesya v fonde Instituta rukopisej Aakademii Nauk Respupbliki Uzbekistan. // Collection. Abdurrahman Jami. – Tashkent – 150-151 pp. (in Russian)

3. Jami, A. (n.d.). Al-Fawa’id az-Ziyaiyya (Sharh al-Kafiya). Manuscript No. 9665. Academy of Sciences of the Republic of Uzbekistan, Institute of Oriental Studies. – 17a-17b pp. (in Arabic)

4. Zamakhshari, M. (n.d.). Al-Anmuzaj fi an-Nahw p. 2. (in Arabic)

5. Ghalayini, M. (1993). Jami‘ ad-Durus al-‘Arabiyya – Beirut: Dar al-Kutub al-‘Ilmiyya. – 21 h. (in Arabic)

6. Grande, B. M. (1998). Course on Arabic grammar in a comparative-historical perspective. Kurs arabskoj grammatiki v sravnitel'no-istoricheskom osveshchenii. – Moscow: Eastern Literature. – 291 p. (in Russian)

7. Begmatova, B. (2020). Maf'ul bihi in Arabic and its usage. Arab tilida maf'ul bihi va uning ishlatilish o'rni. – Sharq Mash'ali Journal. – Tashkent. – 80 p. (in Uzbek)

8. Zamakhshari, M. (n.d.). Al-Anmuzaj fi an-Nahw p. 4. (in Arabic)

9. Begmatova, B. M., Mutalova, G. S., & Kasimova, S. S. (2023). The Direct Object And Its Use In Arabic Language. Boletin de Literatura Oral-The Literary Journal, 10(1), 3601-3609.